# TI FI KI RÉSPÉKTÉ VIÉ GRANN



creole

Published by Evaluation Dissemination and Assessment Center, ESEA Title VII, Lesley College, 49 Washington Avenue, Cambridge, Massachusetts 02140

Developed by National Materials Development Center for French, 168 South River Road, Bedford, New Hampshire 03102

International Standard Book Number 0-89857-184-7

Published January 1981

Printed in the United States of America

The activity which is the subject of this publication was supported in whole or part by the U.S. Department of Education. However, the opinions expressed herein do not necessarily reflect the position or policy of the Department of Education, and no official endorsement by the Department of Education should be inferred.

The National Assessment and Dissemination Center for Bilingual Education is a special ESEA, Title VII project funded by the U.S. Department of Education through Lesley College, Cambridge, Mass. and the Fall River Public School System.

This publication was developed and printed with funds provided by Title VII of the Elementary and Secondary Education Act of 1965, as amended.

# JOLI JOLI KONT

Ti fi ki réspékté vié grann

Sé you bèl kontè bèl mantè
péyi d-Ayiti ki tiré
kont lan

Iv Déjan ak Mikayèl Ogis
kouché istoua a
sou papié

Atis ki fè désin yo sé
Ouiliam Désilyin

Moun ki kopié mizik
chanté a sé
Aléksann Étièn

## ANVAN NOU LI LIV LA

Timoun, nou pral li you kont ki soti nan péyi d-Ayiti. You kont sé you istoua tan lontan moun ap répété dépi anpil anpil ané. Nan istoua tan lontan sa yo gin tout kalité paròl. Min, sé pa tout paròl ki vré. Anpil bagay ki nan istoua sa yo pa vré, tankou lè bèt ak pié boua ap palé. Nou byin konnin bèt ak pié boua pa konn palé tout bon.

Sé poutèt sa, tout tan moun an Ayiti ap di: «Joli, joli kont, bèl kontè, bèl mantè». Épi, nan fin istoua yo, konn gin you ti paròl ki fè nou sonjé sé pa vré, sé kont. Pa égzanp, yo kapab di: «Mouin vi-n bay ti manti sa a».

Pi-nga nou janm bliyé sa, lè n-ap li you bèl kont nan liv. Nou sé timoun ki gin léspri. Nou sé timoun jé kléré.

Timoun ki gin léspri tout bon, sé timoun ki konnin sé pa tout kozé yo tandé ki lavérité.

Timoun ki konn li tout bon, sé timoun ki konnin sé pa tout paròl yo jouinn nan liv ki lavérité.

Sé pa tout paròl ki nan kont ki bon paròl. Ginyin ki bon. Ginyin ki pa bon.

Sé pa tout moun ki nan istoua yo ki bon moun. Gin bon moun. Gin movć moun. Gin moun ki aji byin. Gin moun ki aji mal. Gin moun ki réspékté lòt moun. Gin moun ki fè lòt moun méchansté ak abi.

Sé pa tou sa moun ak bèt ki nan istoua yo fè, pou nou fè tou. Si sé mal yo fè, nou pap suiv tras yo. Min, si sé byin yo fè, n-a chèché fè tankou yo.

Istoua yo montré nou anpil bagay ki pasé nan péyi d-Ayiti. Kalkilé tout paròl yo byin. Épi mandé granmoun nou ak lòt moun ki konnin ti ésplikasion.

Iv Déjan — Mikayèl Ogis

**Kont sa a, sé nan bouch you timoun Zoranjé,**
**bò Kankòk,**
**nou pran-l.**



KRIK.

KRAK.

Vouala ké sé té you madanm ki té gin you pitit gason ki lakay li. Min, gin you lòt timoun ki vini.

Manman-l mouri. Papa a pran-l, li mété-l ka bèlmè a.

Pitit gason li a, tout tan, lévé matin, pasé sé al chita sou dodi-n li, étidié sèlman, li pa fè anyin.

Ti fi a li minm, sé li-k pou fè tout bagay.

Épi gin you jou, ti fi a fè sa l-lévé, l-apralé. L-ap kriyé. L-ap kriyé. Li rankontré ak you granmoun, li di:

—Bonjou, granmoun.

Granmoun nan di:

—Bonjou, pitit an mouin. Sa ou gin ou ap kriyé kon sa?

Li di:

—Ébyin, lamè, sé bèlmè-m.

Tout tan, gin pitit li la, li pa vlé fè-l fè anyin. Sé mouin-k pou fè tout bagay, ki pou al jété vaz.

**Li di kon sa:**

**—Ébin pitit an mouin, ou konn joué fif?**

**Li di:**

**—Non, m-pa konn joué fif non, min, m-konn badinin.**

**Li di:**

**—Badinin pou m-ouè ou.**

**Li pran:**

*Roulé, roulé, roulé,*
*Kayiman.*
*Roulé, roulé, roulé,*
*Kayiman.*
*Chikaritoto.*
*Kayiman chikalakidou.*
*Kayiman chikaritoto.*
*Kayiman chikalakidou.*
*Kayiman chikaritoto.*
*Kayiman chikalakidou.*
*Kayiman.*

Épi li di:

—Joué pou mouin toujou, pitit an mouin. Gadé ki jan ou gin bèl ti mizik.

Li pran:

*Roulé, roulé, roulé,*
*Kayiman.*
*Roulé, roulé, roulé,*
*Kayiman.*
*Chikaritoto.*
*Kayiman chikalakidou.*
*Kayiman chikaritoto.*
*Kayiman chikalakidou.*
*Kayiman chikaritoto.*
*Kayiman chikalakidou.*
*Kayiman.*

Mézanmi, granmoun dansé. Pitit dansé.

Épi granmoun nan di kon sa:

—Pitit an mouin, ou mèt rété atò.

Épi li rété. Li di:

—Pitit an mouin, ou konn fè manjé? M-apral voyé ou fè manjé pou ou manjé oui.

Li di:

—Oui, tant.

Li di:

—Ou av alé nan kalòj la. Ou a pran you poul, ou a tiyé.

Li di:

—Oui, grann.

—Ou av alé, ou a ouè bannann, ou a pran you bannann. Ou a pran you mamit diri. Ou a pran you mamit poua.

Lè l-rivé nan kalòj poul la, li ouè sé plim poul tou sèl. Min, li pa di anyin.

Kon l-fè sa li manyin you plim poul, li tounin you gro poul nan min-l.

Li fè sa l-alé nan poua a, li ouè sé pay poua. Kon l-fè sa li manyin-l, li tounin poua. Li pran poua l-mété nan difé a. L-alé nan diri a, li ouè sé pay diri. Kon l-manyin-l, li tounin diri. L-alé nan bannann nan, li ouè sé po bannann. Kon l-manyin-l, li tounin bannann.

Bon, li di granmoun nan:

—M-fi-n fè manjé a oui, grann.

Épi granmoun nan di:

—Ou fini? Ban-m ba ou manjé pou ou manjé.

Granmoun nan fi-n ba-l manjé. Li manjé, li di:

—Grann, m-apralé oui.

Li di:

—Ou apralé, pitit an mouin. Ébin m-pa gin anyin pou m-ba ou. Ou av alé nan kalòj la, ou a pran 7 gro zé.

Li di:

—Non, grann. M-ap ka ouè ou gin gro zé ou la pou m-al pran 7 gro zé, grann. M-a pran 7 ti zé, grann.

Li di:

—Ébin, pitit an mouin, sa ou vlé, sé li ou a pran.

Pitit la alé. Li triyé 7 ti zé yo k-pi piti nan kalòj la. Sé sa l-pran. Granmoun nan di:

—Nan chak kalfou ou a rivé, ou a krazé youn.

Pitit la fè sa li rivé nan prémié kalfou a: Boou! li krazé you zé.

You lòt moman, mézanmi, oto, bèl vouati, pitit la monté.

Tout koté l-pasé, li krazé youn. Li ouè tout kalité bèl bèt vi-n jouinn li.

Mézanmi, lè manman an fè sa li ouè pitit la ap vini ak tout kalité bèl bagay sa yo, li ralé pitit li a you kalòt Boou!, li voyé-l lòt bò. Li di kon sa:

—Min, pran bonm nan kounié a, al plin dlo poté ban mouin.

Li vi-n pa vlé ouè pitit li a atò, li ouè lòt la rich. Pitit la alé, l-ap kriyé.

Li jouinn ak minm granmoun nan ankò. Li di:

—Bonjou, granmoun.

Granmoun nan di:

—Konman ou yé, pitit an mouin?

Li di:

—Konman ou di «Konman m-yé a?» Ou ouè m-mouyé lapli, pou ou ap mandé konman m-yé a?

Li di:

—An, kon sa? Ébin m-pa té konnin. Pitit an mouin, ou konn joué fif?

Li di:

—Non, m-pa konn joué fif non. Min, m-konn badinin.

**Granmoun nan di:**

**—Badinin pou mouin.**

**Li pran:**

*Roulé, roulé, roulé,*
*Kayiman.*
*Roulé, roulé, roulé,*
*Kayiman.*
*Chikaritoto.*
*Kayiman chikalakidou.*
*Kayiman chikaritoto.*
*Kayiman chikalakidou.*
*Kayiman chikaritoto.*
*Kayiman chikalakidou.*
*Kayiman.*

**Mézanmi, granmoun nan koumansé dansé.**

Lè granmoun nan bouké, li di:

—Pitit an mouin, m-bouké oui.

Li di:

—Kouman ou bouké a? Sé mouin ki té mandé ou pou m-té joué mizik pou ou? Sé pou ou mété gason sou ou, pou ou dansé ban mouin.

Li pran:

*Roulé, roulé, roulé,*
*Kayiman.*
*Roulé, roulé, roulé,*
*Kayiman.*
*Chikaritoto.*
*Kayiman chikalakidou.*
*Kayiman chikaritoto.*
*Kayiman chikalakidou.*
*Kayiman chikaritoto.*
*Kayiman chikalakidou.*
*Kayiman.*

Épi li fè sa li di:

—Bon. M-bouké tou. Konnié a ou mèt rété.

Granmoun nan di:

—Pitit an mouin, ou konn fè manjé?

Li di;

—M-ap konn fè manjé non. Min, si ou ban-m fè manjé, m-a fè-l jan m-kapab.

Granmoun nan di:

—Ou av alé nan kalòj la, ou a pran you poul. Ou av al nan barik diri a, ou a pran you mamit diri. Ou av al nan barik poua a, ou a pran you mamit poua. Ou av al nan jadin bannann nan, ou a koupé you bannann.

Li di:

—Oui.

Lè l-rivé, li ouè sé pay poua. Li di:

—Rété. Ala granmoun radi, mésié. Mouin, lakay mouin, m-pa konn ouè bagay kon sa. Min granmoun nan voyé-m vi-n nan pay poua di sé poua.

Min, kon l-manyin-l, li tounin poua.

L-al nan diri a: minm jan.

L-al nan bannann nan: minm jan.

L-al nan kalòj poul la, li di:

—Mésié, mouin m-pa vi-n mandé granmoun plim poul pou m-al nétouayé zòrèy . . . Min granmoun voyé-m nan plim poul.

Kon l-fè sa li manyin-l, li tounin you poul.

Bon. Li fi-n fè manjé a, li di:

—É madanm, m-fi-n fè manjé a. Vi-n ban-m manjé-m, m-alé.

Li di:

—An, ou fi-n fè-l.

Li fi-n ba-l manjé, li di:

—Pitit an mouin, ou av al nan kalòj la, ou a pran 7 ti zé.

Li di:

—Mouin minm, gro nèg kon mouin, pou ou ouè m-ta-v-al nan kalòj pou ou ta gin gro zé pou m-ta pran 7 ti zé. Pouki sa?

Granmoun nan di:

—Pitit an mouin, m-di ou pran 7 ti zé. Si ou pran gro zé, sé lavi ou, sé lanmò ou.

Li di:

—Ou a ouè si sé pa gro zé m-ap pran. Ti gason an alé nan kalòj la, li pran 7 gro zé, 7 zé ki pi gro a, sé sa l-pran.

Li rivé nan you kalfou.

BAOU! li krazé youn.

Mézanmi, zariyin krab, minipié ki konmansé ap manjé timoun.

Li krazé you lòt POOU!

Mézanmi, you bann bèt: bèt a kòn, éléfan, sa-k konmansé ap manjé-l, jis li fi-n krazé tout.

Yo fi-n manjé pitit.

Nan pouin you zo-l ki rété.

Lè manman an rété li pa ouè-l, li di: zafè sa.

Li jouinn sa-l té bézouin an.

Lòt pitit la li pa té vlé ouè a, sé li ki fi-n fè-l gran dam.

Pasé m-tap pasé kon sa, m-té ouè pin nan boutèy, divin nan panyin banbou.

